J. M. Antonio Miguel

# Dlo se lavi





F.A.S.E.

ak

konkou «UNICEF» Ayiti

F.A.S.E.
(Formation appropriée en santé et en environnement)
536, rue Gordon
Aylmer (Québec) J9H 5L2
Tél. : (819) 682-0186

Men youn edisyon tou nèf « Dlo Se Lavi » ki revize, korije epi ki gen pi plis desen. Se « UNICEF » Ayiti ki kolabore ekonomikman ak F.A.S.E. pou pibliye edisyon sa a.

Une première édition de ce livre a été publiée en 1995. (ISBN 2-9804611-0-5)



Dépôt légal
Bibliothèque nationale du Québec
Bibliothèque nationale du Canada

ISBN 2-9804611-1-3

*Pou Lafanmi mwen ki te aprann mwen renmen mounn.*

*Pou Madanm mwen «**Anna-Marie Valbrun Miguel**» ki toujou kanpe dyanm ak mwen.*

*Pou Ayisyen, espesyalman sa ki nan batey yo ki te tande enfòmasyon sa yo anvan dokiman sa a te tounen liv.*

# *Sak ki nan liv la*



# Mèsi

*Mèsi pou madanm mwen **Anna-Marie** ak pitit mwen **Philippe** epi **Nathalie** pou ankourajman yo ak pou tout tan liv la pran nan tan ki te rezève pou yo.*

*Mèsi pou **Michel-Ange Hyppolite (Kaptenn Koukourouj)** pou gwo travay koreksyon tèks, travay revizyon ak pou tout lòt konsèy li ban mwen nan kesyon kreyòl la. Mwen te pran anpil tan nan tan li. Mèsi ankò Kaptenn.*

*Mèsi pou **Jean Saint-Vil** pou tout travay li fè ak desen yo pou yo te rive byen chita nan liv la.*

*M'ap di **Pierre Baril** youn gwo mèsi pou travay daktilo li fè ak pou tout èd li ban mwen.*

*Mèsi pou «**Éditions Multi**» nan «Gatineau» ki fè konsepsyon grafik liv la.*

*Mèsi pou tout lòt mounn ki te fè youn bout nan travay la : **Serge Constant, Marcia Doleyres Constant, Linda Blot Beaulières**, eks.*

**Lavi**

byennèt
repo lespri
pi bon rannman

traka
fatig
kè sote
tan pèdi
depans lajan

lasante
kò pi dyanm

pwatrinè
dyare
kolera
maladi je
polyo

dekantasyon
ayerasyon
filtrasyon
dezenfeksyon

fatra
pousyè
mikwòb
vè
salte tout kalite

**Lanmò**



# Entwodiksyon

Dlo se youn gwo richès, pa gen kon li. Si nou gen youn bon dlo, nou fèt pou konsève li, proteje li pou tout jenerasyon mounn k'ap vin dèyè yo. Si nou gen youn move dlo, mwen espere n'ap jwenn nan liv la kèk konsèy pou nou trete-l pou li kap vin bon. Mwen pa di nou tout pawòl ki ta dwe di sou afè dlo a, paske gen twòp vire tounen nan koze a. Antouka, lè mwen sonje tout kalite maladi mounn ka ranmase nan sèvi ak vye dlo, mwen pito di nou youn ti bout koze sou dlo, tan pou mwen pa ban nou anyen ditou. Se tipa, tipa pou nou rive kay granpapa.

Degaje nou pou liv sa a rive fè travay li toupatou nan peyi – a, espesyalman nan zòn kote mounn yo ap gade pitit yo k'ap mouri devan je yo, poutèt yo sèvi ak vye dlo. Tanpri ede yo jwenn liv la.

Si gen mounn k'ap sèvi ak liv la pou fè youn gwoup mounn tande mesaj yo, tanpri pa fè yo wè liv la youn grenn kou. Nou gen dwa divize liv la an plizyè pati, epi apre chak pati, nou kap fè youn ti kanpe pou nou fè mounn yo reflechi. Apresa, nou kap poze yo kèk kesyon pou nou sèten yo byen konprann chak seksyon yo.

Mèsi anpil, nou kapab fè travay sa a.



# Enpòtans dlo

Jodi a nou pral fè youn ti pale sou dlo. Pou nou louvri koze a, nou gen dwa di dlo se lavi, paske ni mounn ni pyebwa, ni lòt materyo ki gen lavi pakab viv san dlo. Nou bezwen dlo pou nou bwè, fè manje, pou lave kò nou, rad nou epi nou bezwen li tou nan seremoni legliz ak nan seremoni pou lespri ginen, nan hounfò.



Gen dlo lanmè, dlo sal, dlo pou rouze jaden elatriye. Men dlo ki enterese nou jodi a, se dlo nou bwè a, paske se li ki pèmèt tout materyo ki andedan kò nou fonksyone. Anfèt, kò nou chaje ak dlo. Po nou, san nou, kè nou, tout gen dlo nan yo.

Dlo nou bwè a, fè anpil travay andedan nou : se li ki deleye manje nou manje yo, pou yo kap sikile toupatou nan kò nou. Li melanje ak youn bann pwodui chimik ki andedan nou, pou li transfòme yo youn fason pou kò nou kap sèvi avèk yo, epi li fè anpil lòt travay ankò. Pandan tout aksyon sa yo ap fèt nan kò nou gen youn pati nan dlo nou bwè a ki rete andedan nou, epi gen youn lòt pati nou jete lè n'al pipi osnon lè kò nou ap koule swè. Donk, lè nou santi nou swaf, se kò nou k'ap mande nou dlo, pou li ranplase sa li pèdi lè nou pipi osnon lè nou transpire. Donk, pou






enpòtans dlo genyen nan kò, si dlo k'ap antre andedan nou an manke sou pwòpte li, nou deja wè ki kote sa kap mennen nou. Se poutètsa nou dwe konsidere dlo n'ap bwè a menn jan ak youn manje ki pral nan vant nou. Dayè, dlo se youn manje. Nou pa dwe kite li sal, ni nou pa dwe sèvi avèk li si li sal. Donk, nou dwe fè tout sa nou kapab pou li rete pwòp, paske li se younn nan manje kò nou bezwen pou li fonksyone.



# Dlo kap voye nou nan peyi san chapo

Nou fenk sot di nou dlo se manje, dlo se lavi. Sepandan, youn dlo ki pa bon ka vin tounen lanmò. Nou di dlo ki pa bon ka tounen lanmò, paske li kap ban nou youn dal maladi san nou pa ta janm sipoze si se ladan yo sòti.



Maladi po !

An nou fè youn ti koze sou kèk maladi youn vye dlo kap ban nou. Lè nou benyen osnon lave kò nou ak vye dlo, sa vle di youn dlo ki pa bon, nou kap gen tout kalite maladi po : bouton, gal, pyan, lèp, maloje elatriye. Lè nou bwè youn dlo ki pa bon, nou kap gen youn voum lòt maladi mete sou sa nou sot di nou pi wo a. Lè nou bwè youn vye dlo, nou kap vin pwatrinè. Sa vle di, nou kap gen maladi touse. Se maladi sa a, yo konn rele : maladi tebe. Maladi pwatrinè a, se pa youn maladi ki konn nan jwèt ak mounn. Si li pa trete, li kap mennen nou anba tè. Vye dlo kap ban nou dyare, polyo, youn maladi ki fè nou respire mal, osnon ki kap paralize nou. Lè nou bwè vye dlo, nou kap gen mennenjit. Se youn maladi, si li pa touye nou, li kap fè nou vin avèg, li kap fè nou vin soud.



Maladi touse !

Anplisdesa, li kap menm paralize nou. Vye dlo kap ban nou kolera, youn maladi ki kap ba nou dyare jouk li touye nou. Vye dlo kap ban nou tifoyid, malarya, lajònis. Vye dlo kap ban nou maladi vè, kote mounn lan kap soufri ak gwo vant fè mal. Kidonk, nou wè youn vye dlo, youn dlo ki pa bon, pakab ede nou viv. <u>Li pa lavi ankò, li vin tounen lanmò</u>.







# Ki kote nou kap jwenn dlo?

Anvan nou fè youn chita sou ki kote nou kap jwenn dlo, nou dwe kouri di nou, lè nou jwenn youn dlo, sa pa vle di dlo a bon pou sa.

Nou kap jwenn dlo twa kote : anlè, anba tè a, ak sou tè a.

## Dlo ki sòti anlè a

Dlo ki sòti anlè a se dlo lapli. Men kisa ki fè lapli? San nou pa antre nan gwo detay, nou kap di : lè solèy la chofe dlo lanmè, dlo larivyè, dlo ki sou fèybwa elatriye, dlo a vin tounen vapè. Lè vapè sa yo rive byen wo anlè a, yo tounen nouaj. Lè gen anpil nouaj anlè a, yo refwadi epi yo tounen dlo. Donk, se nouaj yo ki tounen lapli. Gen mounn ki ta kap di dlo lapli se bon dlo, paske li sòti anlè, bobin. Se kou ou pran ou konnen. Kalite dlo lapli a depannde anpil lòt sikonstans. Si lapli a tonbe nan youn zòn, kote ki gen anpil pousyè, anpil move gaz, ak anpil salte nan lè a, dlo lapli a pa pe gen bon kalite. Nou kap mande poukisa? Se paske lè dlo lapli a sòti anlè, li lave atmosfè a. Donk, li desann ak tout move gaz, tout salte, tout pousyè ki nan lè a. Kalite dlo lapli a depannde materyo ki genyen kote lapli a ap tonbe a tou. Si lapli a tonbe sou youn tòl kay ki sal, ki gen anpil pousyè sou li, dlo ki sòti sou tòl kay la ap youn move dlo, paske dlo lapli a lave tòl la anvan li tonbe nan bokit la osnon nan kivèt la. Men tou, si n'ap viv andeyò, osnon nan youn ti vil kote ki pa gen anpil monte desann,

lapli a pral jwenn mwens salte pou li lave epi nou va gen plis chans pou dlo lapli a bon.



Donk, kalite dlo lapli a depannde zòn kote lapli a ap tonbe a epi sou kisa lapli a tonbe. Men nou dwe toujou sonje nou pakab konte sou dlo lapli paske nou pakab kontwole li. Si lapli tonbe jodi a, nou kap pase de (2) osnon twa (3) mwa san lapli. Toukòm, li kap pase plizyè jou l'ap tonbe san rete. Donk, nou pakab konte sou lapli sèlman pou nou jwenn dlo pou fè sèvis nou.

## Dlo ki anba tè

Dlo anba tè, se dlo kou dlo sous ak dlo pi. Nou rele yo dlo anba tè, paske se youn bann dlo ki fè youn mas anba tè a. Kijan mas dlo sa a fè fòme? Lè lapli tonbe, tè a souse dlo a, sa pèmèt dlo a rantre byen fon andedan tè a jouk li rive youn kote, li pakab deplase ankò, epi li rete chita la. Se dlo sa a ki vin tounen dlo pi lè ou fouye tè a pou w' al chèche li. Nou dwe di tou, dlo sa a ki antre andedan tè a, kapab parèt youn lòt kote pou li fòme youn sous.

Pa gen lontan depi nou te pale sou kalite dlo ki sòti anlè. Kounye a, an nou wè ki sikonstans ki pral aji sou kalite dlo anba tè yo. Kòm dlo a se nan tè a li antre, nou kap di kalite dlo a pral depannde kalite tè a. Si nou gen youn tè ki gen koulè jòn, nou sèten dlo a pral gen koulè jòn, paske lè dlo a ap deplase anba tè a, li

lave tè a. Si zòn lan gen anpil fatra, dlo a pral ranmase tout salte ki nan fatra yo, epi l' ap antre andedan tè a avèk yo. Konsa, si nou pèse youn pi, epi devenn pa nou, dlo ki nan pi a, se youn dlo ki te pase sou anpil fatra anvan li antre nan tè a, dlo pi sa a pral aji sou sante nou. Lè konsa, dlo pi a konn gen move sant. Sepandan, lè nou konpare dlo pi a ak dlo lapli a, nou kap di youn mounn met konte sou dlo anba tè a. Lè nou bezwen-l, nou kap sèvi ak ponp osnon lòt enstriman pou rale-l anba tè a.



## Dlo ki sou tè a

Dlo kou dlo flèv, dlo larivyè, dlo letan, dlo lak, pote non dlo sou tè, paske yo pa mache anba tè a. Lè lapli tonbe, dlo lapli a founi larivyè a dlo, epi larivyè a vin pi fò. Anplisdesa, dlo ki kouri anba tè a konn al lage kò yo nan larivyè, letan yo elatriye. Sa vle di, dlo ki sou tè yo gen ladan yo dlo lapli ak dlo anba tè.

Donk, tout pwoblèm nou genyen ak dlo lapli a osnon dlo anba tè yo, nou kap genyen yo tou ak dlo sou tè yo (larivyè, letan, lak, eks). Anplisdesa, gen anpil mounn ki fè tout bezwen yo nan dlo larivyè yo, lak yo elatriye.



Konsa, lè nou mete tout salte sa yo ansanm, nou kap wè dlo nou jwenn sou tè yo pi pa bon pase dlo ki sòti anlè ak dlo anba tè. Dlo ki sòti nan mitan youn lak pi pwòp pase dlo ki sòti arebò lak la, li pi pwòp tou pase dlo ki sòti nan larivyè. Paske nan mitan lak la, salte ki nan dlo a gen mwayen pou y'al chita nan fon.




Dlo youn larivyè ki ap koule vit epi ki ap pase sou wòch pi bon pase dlo youn larivyè ki rete anplas epi ki gen anpil limon nan fon li. Dlo ki koule vit la byen ayere alòske dlo dòmi an pa jwenn ase oksijèn.

«Nou dwe kouri di nou, lè nou jwenn youn dlo, sa pa vle di dlo a bon pou sa.»



# Men kèk swen nou dwe bay youn dlo pou li vin bon

Anvan nou rantre nan tout sa nou dwe fè pou nou pwòpte youn dlo, nou dwe sonje : dlo kap fè nou pwatrinè, dlo kap fè nou avèg, dlo kap fè nou soud, dlo kap lage tout move maladi nan kò nou. Lè nou sonje dlo kap touye twaka mounn nan youn kanton, nou pa dwe bwè youn dlo ki pa bon. Nou fèt pou nou trete youn dlo anvan nou bwè-l. Sa vle di nou dwe pwòpte li, jouk li vin bon pou nou bwè-l. Gen mounn ki dwe ap mande tèt yo : ki jan pou yo fè konnen si youn dlo bon ak si li pa bon? Youn dlo ki bon, se youn dlo ki pa gen move gou, move koulè ak move sant. Men nou dwe kouri di nou, youn dlo kap gen gou, koulè ak odè nòmal epi li kap pa bon pou bwè. Lè konsa, se paske dlo a kap gen anpil mikwòb ladan ki kap lage anpil maladi nan kò nou. Pwoblèm mikwòb la di anpil pou nou, paske fòk nou gen youn aparèy espesyal, ki rele mikwoskòp, pou nou kap rive wè yo. Kòm je nou pa gen fòs pou yo wè mikwòb, si nou vle gen respè nou devan mikwòb, nou fèt pou nou dezenfekte tout dlo n'ap bwè.

Donk, youn bon dlo se youn dlo ki pa gen koulè, ki pa gen gou, ki pa gen okenn odè epi ki pa gen mikwòb. Si nou vle pou dlo nou gen tout kalite sa yo, nou fèt pou nou trete li (pwòte li kòrèkteman).

Tretman dlo gen anpil etap, men nou pral wè kat (4) ladan yo : degriyaj, dekantasyon, ayerasyon, filtrasyon.

## Degriyaj



Degriyaj vle di retire nan dlo a tout materyo je nou kap wè, tankou fèy bwa, moso bwa, bèt mouri elatriye. Si lè nou fin retire tout materyo je nou kap wè yo, epi nou wè dlo a rete twoub, nou pral oblije pase nan lòt etap tretman dlo a : dekantasyon.

Lè nou ranmase dlo lapli nou pa fèt pou nou konsève premye pòsyon dlo nou pran an, paske dlo sa a chaje ak salte, pousyè ki sòti sou tòl yo. Nou kap sèvi avèk li pou nou lave rad, osnon pou nou rouze jaden.

Lè n'ap ranmase dlo lapli, nou dwe mete youn twal sou veso a, osnon youn tuil ki pi fen pase youn paswa. Konsa, salte ki sòti anlè a va rete nan tuil la osnon nan twal la, epi dlo nou va rete byen bèl.

## Dekantasyon



Dekantasyon vle di kite dlo a poze pou tout kras ki ladan-l al chita nan fon veso ki gen dlo a. (Mamit osnon kannistè, bidon, dwoum elatriye, tout sa se veso). Lè tout kras yo fin chita nan fon veso a, dlo a ap vin klè. Lè sa a nou pran youn lòt veso, nou vide dlo a ladan, men nou dwe vide dlo a ak anpil prekosyon, pou kras yo pa melanje ak dlo a ankò, epi pou yo pa tonbe nan lòt veso a.

Menm si nou fin fè dekantasyon an, dlo a toujou gen mikwòb ladan. Kantite mikwòb yo ap diminye, men yo la pi rèd. Se poutèt sa, nou dwe pare nou pou nou fè lòt etap yo.

## Ayerasyon



Ayerasyon an vle di pou nou brase dlo a pou lè rantre ladan. Lè konsa tout vye gaz, ki te nan dlo a, ki fè li gen move gou ak move sant lan, ka disparèt : yo ka pa la ankò. Pandan ayerasyon an dlo a ranmase anpil oksijèn, ki bon pou kò nou. Lè ki rantre nan dlo a aji sou kèk metal ki nan dlo a. Sa vin lakòz yo chanje fòm epi y' al chita kò yo nan fon veso ki gen dlo a. Pou nou elimine kras metal sa yo, nou kap fè youn dekantasyon osnon youn filtrasyon.

## Filtrasyon

Filtrasyon vle di pase dlo a nan youn materyo fen fen, kou sab ansanm ak gravye, pou nou retire odè, koulè, ak mikwòb ki nan dlo a, si genyen toujou. Pou mikwòb yo menm, sèl remèd ki pou fini avèk yo nèt nèt se dezenfeksyon. Si nou vle fè filtrasyon, nou fèt pou nou gen youn sab ak gravye ki pwòp. Konsa, nou kap mete yo nan youn mamit, nan youn banbou elatriye. Nou pral chita sou sa pi devan.

Donk, nan kat (4) etap nou chwazi pou pwòpte dlo a, premye a se degriyaj, sa vle di retire tout bagay je kap wè. Dezyèm lan se dekantasyon : kite li poze pou tout salte ki fè li twoub yo al chita

nan fon veso a. Twazyèm lan se ayerasyon, kote nou brase dlo a pou move gaz kap sòti, epi pou plis oksijèn ak lè rantre ladan. Konsa move sant, move gou va ale. Katriyèm lan se filtrasyon, kote nou pase dlo a nan sab ak gravye, pou kontinye retire move gou, odè ak mikwòb. Fòk nou di tou, se pa tout tan li nesesè pou nou fè tout kat (4) etap yo.



Youn dlo ki klè, ki pa gen move gou, ki pa gen move koulè, pa bezwen dekantasyon, ayerasyon osnon filtrasyon. Youn dlo ki pa gen move gou, ki pa gen move odè ak move koulè pa bezwen ayerasyon. Donk, se pa tout tan nou oblije sèvi ak kat (4) tretman yo anvan nou sèvi ak youn dlo. Men gen youn etap ki valab pou tout dlo, kèlkeswa eta dlo a. Li tèlman enpòtan, nou mete li nan youn seksyon pou kont li, se **dezenfeksyon**.

## Dezenfeksyon

Dezenfeksyon se youn mwayen chimik osnon fizik youn mounn kap itilize pou li touye mikwòb ki kap lage tout move maladi nan kò li. Anvan nou dezenfekte youn dlo fòk dlo a KLÈ. Pou nou fè travay dezenfeksyon an, nou kap sèvi ak youn pwodui chimik ki rele klowòks.

Gen mounn ki dwe ap mande tèt yo ki lè youn dlo merite dezenfekte? Kèlkeswa jan dlo a parèt la – li mèt klè, li mèt gen bon gou, li mèt pa gen move odè – nou fèt pou nou dezenfekte li. Epi, gen youn ti detay enpòtan nou dwe toujou sonje, lè youn dlo klè, sa pa vle di dlo a bon pou sa.

**Dezenfeksyon** an se dènye etap nan travay pwòpte dlo a. Sa vle di, se li ki vini apre degriyaj, dekantasyon, ayerasyon, ak filtrasyon. Youn bon travay dezenfeksyon dwe gen 2 etap : dezenfeksyon dlo a pou kont li ak dezenfeksyon veso nou pral mete dlo a.

**Dezenfeksyon dlo a :** Pou nou dezenfekte youn dlo, nou kap lage kèk gout klowòks ladan. Si nou vle dezenfekte :

| | |
|---|---|
| **youn lit dlo :** | mete younn jiska 2 gout klowòks ladan |
| **youn galon dlo :** | mete 5 gout klowòks ladan |
| **2 galon dlo :** | mete 10 gout klowòks ladan osnon pran youn kiyè ti bebe ranpli li mwatye youn ka (1/8) ak klowòks epi vide-l nan dlo a. |
| **5 galon dlo :** | mete 25 gout klowòks ladan osnon pran youn kiyè ti bebe ranpli youn ka (1/4) li ak klowòks epi vide li nan dlo a. |

Apresa, nou va brase dlo a byen brase, epi nou va kite dlo a poze pandan 30 minit. Si apre 30 minit lan, nou wè sant klowòks la ale, sa vle di travay dezenfeksyon an pa fèt byen. Nou dwe rekòmanse. Men, si apre 30 minit la odè klowòks la rete nan dlo a toujou sa vle di dlo a bon pou bwè, paske tout mikwòb ki te ladan li mouri.

**Dezenfeksyon veso a :** veso nou pral mete dlo nou fin pwòpte a fèt pou li pwòp. Sa vle di, nou dwe retire ladan tout salte je kap wè. Pou nou dezenfekte youn veso, nou dwe sèvi ak klowòks. Nou kap melanje klowòks ak dlo, epi lave veso a ak dlo klowòks la. Pou nou fè melanj dlo a ak klowòks la nou kap mete youn gwo kiyè klowòks (kiyè tab) nan youn lit dlo (paj # 35). Nou kap mete tou 5 gwo kiyè klowòks (kiyè tab) nan 5 lit dlo. Lè nou fini, nou



dwe vide melanj lan nan veso a. Apresa, nou va sèvi ak youn bwòs pou nou bwose andedan veso a byen bwose. Si nou pa jwenn bwòs, nou kapab fwote veso a ak sab osnon pay kokoye sèch.

Epi nou dwe kite melanj lan poze pandan 2 **zèd** tan. Si apre 2 zèd tan an sant klowòks la rete nan veso a, nou gen dwa di veso a dezenfekte. N'ap jete dlo klowòks la, rense veso a ak youn dlo pwòp, epi vide dlo nou fin pwòpte a ladan. Si apre 2 zèd tan an, sant klowòks la pa rete, nou dwe mete plis klowòks toujou nan dlo a, jouk sant li rive rete nan veso a apre 2 zèd tan an, epi nou va netwaye li, rense li, mete dlo pwòp la ladan.

Si se klowòks anpoud ou genyen, mete 5 gwo kiyè (kiyè tab) nan youn lit dlo. Se konsa yo fè klowòks likid. Epi, sèvi ak klowòks sa a menm jan nou te wè pi devan an.

### *Filtrasyon*

Pou nou filtre youn dlo, nou dwe sèvi ak sab ansanm ak gravye, men yo tou 2 fèt pou yo pwòp. Sa vle di, nou dwe retire ladan yo tout sa je kap wè. Tankou nou abitye fè li, lè n'ap triye diri. N'ap retire tout ti moso bwa, tout vye fèy ak lòt fatra ki nan sab la ak nan gravye a. Lè nou fini, n'ap mete sab la osnon gravye a nan youn dlo pwòp, epi pandan li nan dlo pwòp la, nou kap pase brase li tanzantan. Men sab la osnon gravye a dwe rete tranpe nan dlo a pandan 2 zèd tan. Apresa, nou jete dlo a epi nou mete sab la osnon gravye a tranpe nan youn dlo klowòks, nou va prepare menm jan ak sa nou te sèvi pou nou netwaye veso yo; men sab la osnon

gravye a dwe rete tranpe nan dlo klowòks la pandan youn jounen, epi apresa nou va jete dlo klowòks la. Konsa, nou kap di apre tretman sa a gravye a osnon sab la vin pwòp epi li tou dezenfekte. Donk, nou kap sèvi ak yo pou nou filtre dlo a.

### *Ki jan pou nou fè youn filtè*

Pou nou fè youn filtè, nou kap sèvi ak youn banbou, youn tiyo plastik, youn vye mamit osnon youn kalbas (paj # 52, 54). Si se youn vye mamit nou jwenn, nou fèt pou nou fè anpil ti twou nan fon mamit lan. Apresa, ranpli youn tyè (1/3) mamit lan ak gravye ki gwosè grenn mayi. Anplisdesa, mete youn lòt tyè (1/3) gravye pi piti pase premye a. Grenn gravye k'ap menm gwosè ak grenn pitimi. Lè nou fin mete dezyèm kouch gravye a, nou kap fin ranpli rès mamit lan ak sab. Se apre tout travay sa yo nou kap di, nou fè youn filtè.

Si se youn banbou ou genyen, ou byen youn tiyo plastik, ou kap suiv menm etap nou sot bay pi wo yo, men ou pa ka pèse fon tiyo plastik la osnon fon banbou a. Sepandan, nou kap mare bouch banbou a osnon bouch tiyo plastik la ak youn twal pwòp, anvan nou mete gravye yo ak sab la ladan.

Lè ou fin fè youn filtè, ou ka sèvi ak li. Men kòman : ou pran dlo a, ou vide li dousman nan filtè a menm jan nou fè lè n'ap koule kafe, epi nou pran dlo a ki koule anba li a. Si dlo a pa fin klè nan gou nou, nou kapab refiltre li ankò. Toujou kite filtè a plen dlo, pa janm kite-l sèk.





# Kèk ka espesyal nan pwòpte dlo

Nou sonje, lè nou jwenn youn dlo, gen anpil swen nou kap bay dlo a anvan li resi vin pwòp tout bon. Nou kap fè youn degriyaj, sa vle di retire tout fatra je kap wè nan dlo a. Nou kap fè youn dekantasyon, kote nou dwe kite dlo a poze. Pafwa tou, nou kap fè youn etap ki rele ayerasyon, kote nou brase dlo a pou retire tout vye gou ak vye odè ki gen nan dlo a. Si ayerasyon an pa mache, nou kap filtre dlo a, sa vle di fè dlo a pase sou sab ak gravye, pou retire tout restan move odè ak vye koulè, ki ta nan dlo a toujou.

## Ka espesyal

1. Si nou jwenn youn dlo sous osnon youn dlo pi ki pa gen okenn vye koulè, vye gou osnon vye odè, nou pa pe bezwen fè tout etap nou sot li pi wo a. Sèl sa nou dwe fè ak dlo a, se mete dlo klowòks ladan pou nou dezenfekte li. Konsa, nou va rive touye tout vye mikwòb ak jèm maladi ki kap lage adjipòpò nan kò nou.

2. Si nou jwenn youn bèl dlo byen klè, men ki gen vye odè, nou kap brase li, pou nou ayere li. Apresa nou va kite li poze. Si nou wè kras ladan, nou va fè dekantasyon osnon filtrasyon dlo a. Apresa, nou va melanje li ak klowòks, jan nou te montre li pi devan an, pou nou touye mikwòb ki ladan yo.

3. Si se twoub dlo a twoub ase, nou kap filtre li, sa vle di pase li nan sab ak gravye. Apresa, nou va melanje li ak dlo klowòks pou nou touye mikwòb yo.

4. Si nou jwenn youn dlo ki twoub anpil, nou pral oblije dekante li. Apresa n'ap pran pati ki klè a, filtre li epi n'ap dezenfekte li. Sepandan, si dlo a twoub, li gen vye odè, vye koulè, nou pral oblije dekante li, ayere li, filtre li epi dezenfekte li.

Lè nou fin li tout ka espesyal sa yo, gen youn enfòmasyon ki dwe rete nan tèt nou : kèlkeswa eta dlo a, nou fèt pou nou toujou dezenfekte li.



# Kèk prekosyon nou dwe pran pou dlo nou rete pwòp

Lè nou fin fè tout travay sa yo pou nou pwòpte youn dlo, nou dwe pran tout prekosyon nou, pou dlo a rete pwòp.

1. Si dlo a nan youn kànari, youn barik elatriye, nou dwe mete youn veso pwòp sou kote kànari a osnon dwoum lan, pou nou pran dlo nan kànari a osnon nan dwoun lan. Paske si tout mounn ki nan lakay la ap foure men yo osnon veso pa yo nan dlo a, gen anpil chans pou dlo a vin kontamine, paske pa gen anyen ki di nou lòt mounn yo ap pran prekosyon pwòpte veso yo anvan yo vin pran dlo nan kànari a. Donk, pou evite sa, nou dwe mete youn veso pwòp sou kote kànari a, pou tout mounn sèvi. Epitou, anvan nou al nan veso a, men nou fèt pou yo toujou byen pwòp, sa vle di nou dwe byen lave yo.



2. Kànari dlo nou, dwoum dlo nou elatriye fèt pou yo toujou kouvri, paske nenpòt salte kap tonbe ladan yo. Lè veso nou mete dlo a pa kouvri, nenpòt bèt kap vin tonbe ladan : ravèt, zarenyen, mouch eksetera. Pousyè nan kay la kap tonbe ladan. Anplisdesa, nan jwèt timounn, boul, mab, elatriye kap rive tonbe nan

dlo a. Pou nou evite tout malè sa yo, nou dwe kouvri veso nou mete dlo a tout tan.

3. Pafwa veso nou itilize pou nou charye dlo a, konsève li, osnon pou nou pran dlo a konn genyen youn materyo vèt ladan yo. Materyo sa a, se youn limon («algue») ki genyen youn bann ti debri ki kap ban nou maladi. Donk, chak fwa nou wè mòd salte sa yo nan veso yo osnon sou veso yo, nou fèt pou nou lave yo ak klowòks. Nou dwe lave veso ki konsève dlo a chak twa jou pou pi piti, paske nou pa vle pou ti bèt donnen ladan-l. Si nou kite veso sa yo dòmi deyo, li ta bon pou nou kouvri yo. Konsa reyon solèy pap frape sou veso yo epi limon yo ap grandi mwens.

Si se nan youn pi nou pran dlo nou, nou kap pran tout prekosyon nou sot ban nou nan nimewo 1, 2 ak 3 a. Si se nan youn sous n'al chèche dlo pou nou bwè, nou fèt pou nou bare tout arebò sous dlo a, pou bèt pa rantre nan dlo a. Paske zago bèt yo chaje ak salte. Anplisdesa, lè bèt bwè dlo menm kote ak mounm, bèt yo kap lage maladi pa yo non dlo a. Donk, sa kap vin ogmante lòt posiblite ki genyen deja yo pou mete plis salte toujou nan dlo a. Konsa, devan tout move maladi dlo kontamine kap ban nou, nou dwe pran san nou, pou nou byen pwòpte dlo n'ap sèvi yo, youn fason pou dlo a kap toujou rete pwòp.



# Men kèk kesyon nou kap poze sou afè pwòpte dlo a

*Premye kesyon* : Si mwen pran youn dlo, mwen rann li klè, epi mwen pa genyen klowòks pou mwen dezenfekte li, kisa pou m' fè?

*Repons* : Ou gen dwa pran dlo klè a, bouyi li pandan 5 minit jiska 10 minit. Apresa, tout mikwòb ap mouri ladan. Men ou pa fèt pou ou bwè dlo a lè li fin bouyi, paske ou ap santi li difisil pou l' desann nan lestomak ou. Ou fèt pou ou pran youn veso pwòp, brase dlo a pou lè kap rantre ladan. Lè ou fini, ou kap bwè dlo a san pwoblèm.

*Dezyèm kesyon* : Si mwen gen youn veso ki gen limon (li gen youn koulè vèt), epi mwen pa gen klowòks pou mwen dezenfekte li, kisa mwen dwe fè?

*Repons* : Ou dwe lave veso a ak savon nòmalman. Lè ou fini, ou bwose li, epi ou rense-l. Apresa, ou mete li nan solèy pandan 2 zèd tan jiska 3 zèd tan. Si ou vlope li ak youn twal nwa, ou ap jwenn pi bon rannman, paske veso a pral jwenn plis chalè pou touye mikwòb ki te nan limon an.

*Twazyèm kesyon* : Nan pati dezenfekte a, odè klowòks la dwe rete nan dlo a apre 30 minit. Èske mwen dwe bwè dlo a ak tout odè klowòks la?

*Repons* : Non, ou pa dwe bwè li ak odè a. Ou fèt pou ou brase-li ak youn kiyè pwòp, jouktan odè klowòks la ale. Lè sa a ou kap bwè dlo a kè pòpòz.

*Katriyèm kesyon* : Èske youn dlo ki gen vye koulè, vye odè, se youn vye dlo pou sa?

*Repons* : Youn dlo ka gen youn vye koulè, youn vye odè epi nou bwè li kan menm. Men gen youn enfòmasyon nou pa dwe bliye, nou fèt pou nou dezenfekte dlo a ak klowòks daprè jan nou te aprann li pi devan an. Lè nou fini, menm si koulè dlo a pa fin twò anfòm, nou kap bwè li de je fèmen.

*Senkyèm kesyon* : Nou dwe sẹvi ak klowòks pou nou dezenfekte dlo. Kisa nou dwe fè pou nou konsève klowòks la?

*Repons* : Pou nou konsève klowòks la, nou dwe mete li nan youn veso ki byen fèmen. Epitou, nou pa dwe kite li kote ki gen anpil chalè. Youn klowòks ki rete nan solèy ap vin pèdi tout fòs li, epi li pa pe kap fè travay li ankò.

*Sizyèm kesyon* : Mwen gen youn sous bò lakay mwen, kijan pou m' fè konnen, si sous la se youn bon sous ki sòti nan nannan latè?

*Repons* : Pou ou konnen si sous la se youn bon sous ki sòti nan nannan latè, ou dwe al fè youn tyèk nan sous la lè lapli fin tonbe. Si ou wè sous la vin twoub epi li gen tè ladan, sa vle di sous la pa youn bon sous ki sòti nan nannan latè.

*Setyèm kesyon* : Ki longè youn filtè dwe genyen pou li ban nou youn bon rannman?

*Repons* : Si pou youn filtè bay bon rannman fòk li gen longè 1 000 milimèt (39,50 pous).

*Uityèm kesyon* : Se ak dlo lapli mwen sèvi, men lè m'ap bwè-l, li lou nan bouch mwen. Kisa mwen dwe fè, pou dlo lapli a pa lou nan bouch mwen lè m'ap bwè li?

*Repons* : Ou kap mete youn ti pense lacho ladan. Konsa, dlo a pap lou nan bouch ou menm jan an.

*Nevyèm kesyon* : Asipoze mwen gen youn dlo, mwen kite li poze, mwen brase li pou lè antre ladan epi li toujou gen move sant, kisa mwen dwe fè pou move sant lan ale?

*Repons* : Si ou fin fè tout travay sa yo nan dlo a epi move sant lan pa ale, se pou ou kraze chabon (pile chabon an) epi lage li nan dlo a. Apresa, ou ap brase yo ansanm. Lè ou fini, ou ap kite dlo a poze. Ou ap filtre-l epi ou ap mete klowòks ladan pou dezenfekte-l.

*Dizyèm kesyon* : Mwen gen youn dlo ki fin poze. Mwen dezenfekte pati klè a ak klowòks. Men lè mwen fin met klowòks la ladan, dlo a vin chanje koulè. Kisa mwen dwe fè pou sa?

*Repons* : Kite dlo a poze 30 minit. Pran pati klè a filtre li epi dezenfekte li.

*Onzyèm kesyon* : Asipoze mwen pa gen lajan pou mwen achte klowòks osnon pa gen klowòks nan zòn mwen rete a, kisa mwen dwe fè?

*Repons* : Si ou pa gen klowòks pou ou dezenfekte dlo a, lè ou fin brase-l, kite li poze, ou dwe filtre dlo a, paske apre filtray la ou deja retire plis pase twaka mikwòb yo nan dlo a (75 %).

*Douzyèm kesyon* : Èske youn filtè bon pou tout tan?

*Repons* : Youn filtè pa bon pou tout tan, men sab la ki nan filtè a toujou bon. Depi ou wè dlo k'ap pase nan filtè a kòmanse ap koule pi dousman pase jan li konn abitiye koule a, konnen filtè a kòmanse bouche. Sa vle di filtè a bon pou chanje. Lè konsa, ou retire sab la nan filtè a epi ou prepare li menm jan ou te fè li pi devan an (paj # 23, 24). Lè ou fin fè tout preparasyon sa yo, ou gen dwa sèvi ak filtè a jouktan li bouche ankò. Si nou pa vle pèdi tan, nou kap retire venn senk santimèt (1 pous) nan premye kouch sab la, men nou dwe sonje ranplase li, pou filtè a kap toujou bay bon rannman.

*Trèzyèm kesyon* : Asipoze mwen pa gen klowòks nan zòn mwen rete a, mwen pa gen youn filtè, kisa mwen dwe fè?

*Repons* : Lè ou fin fè tout travay pou dlo a vin klè, n'a mete-l nan youn veso, nan youn boutèy an vit osnon an plastik ki pa genyen koulè. N'a retire tout etikèt ki sou yo, n'a bouche yo, n'a kite yo nan solèy la tout youn jounen. Pi lontan yo rete nan soley, se pi byen y'ap dezenfekte.

*Katòzyèm kesyon* : Gen mounn ki gen dwa mande tèt yo èske li nesesè pou yo fè tout travay sa yo, pou yo pwòpte youn dlo?

*Repons* : Wi li nesesè pou nou pran tan pou nou pwòpte dlo n'ap sèvi a, paske gen youn pawòl ki di : «fòk nou pèdi tan pou nou gen tan.» Lè nou sonje tout vye maladi dlo ka lage nan kò nou. Lè nou sonje kalite nuit blanch nou kap pase ak timounn malad, paske yo bwè vye dlo. Lè nou sonje tout longè wout nou kap rale, pou nou mennen timounn malad kay doktè. Ti tan nou pran pou nou pwòpte dlo n'ap bwè a pa reprezante anyen devan kantite tan nou kap pèdi pou nou pran swen kò nou ak kò fanmi nou, lè move dlo lage maladi nan kò yo.

Si nou pa vle pèdi tan tout bon, nou kap brase dlo a pou lè antre ladan epi mete li poze anvan n'al dòmi. Lè nou leve, nou kap vide dlo a nan youn veso epi mete klowòks nou ladan pou nou dezenfekte li.



# Men kèk mezi ak konpayèl yo

Nan tout liv la nou li youn bann non mezi tankou : galon, lit, kiyè, gout, eks. Men kèk ti enfòmasyon pou nou retire tèt nou nan petren.

1 lit se menm ak 3 boutèy kola.

1 galon se menm ak 6 boutèy wonm babankou

1 galon se menm tou ak 13 boutèy kola

1 gwo kiyè se menn ak 120 gout

1 kiyè tibebe se menm ak 80 gout.

1 bouchon boutèy babankou (san papye plastik la) se menm ak 2 gwo kiyè.

# Sikilasyon ak kontwòl enfeksyon pou, po ak je




**Divès fason youn mounn kap gen enfeksyon sa yo**

- palentèmedyè enfeksyon nan je
- palentèmedyè enfeksyon nan po
- palentèmedyè pou

**Mwayen pou anpeche enfeksyon sa yo**

- Pèmèt tout mounn jwenn dlo. Anplisdesa, tout mounn dwe pwòpte kò yo ansanm ak tout bagay k'ap sèvi andedan kay

# Sikilasyon ak kontwòl vè palentèmedyè dlo




**Divès fason youn mounn kap kontamine ak vè yo**

- nan poupou mounn
- nan manje ki sòti nan dlo
- nan po kò (lè konsa maladi a rele chistozomyaz)
- nan lav vè ginen yo
- nan dlo

**Mwayen pou anpeche vè yo fè dega**

- byen pwòpte dlo n'ap bwè a
- anpeche mounn poupou ak pipi nenpòt kote
- dekontamine poupou ak pipi
- tout mounn dwe byen pwòpte manje y'ap manje

**Tout mounn dwe byen lave men yo, anvan yo al nan dlo a osnon nan manje a.**

# Sikilasyon ak kontwòl maladi vantpase ak lafyèv paratifoyid




**Divès fason youn mounn kap gen maladi sa yo**

- palentèmedyè dlo
- palentèmedyè poupou bèt
- palentèmedyè manje (legim)
- palentèmedyè vyann kontamine
- palentèmedyè lèt kontamine

**Mwayen pou anpeche maladi sa yo**

- byen pwòpte dlo n'ap bwè
- pèmèt tout mounn jwenn dlo. Anplisdesa, tout mounn dwe pwòpte kò yo ansanm ak tout bagay kap sèvi andedan kay
- anpeche mounn poupou ak pipi nenpòt kote
- dekontamine poupou ak pipi
- tout mounn dwe byen pwòpte manje y'ap manje

**Tout mounn dwe byen lave men yo, anvan yo al nan dlo a osnon nan manje a.**

# Sikilasyon ak kontwòl viris polyo ak viris epatit A




**Divès fason youn mounn kap gen maladi sa yo**

- palentèmedyè dlo
- palentèmedyè manje
- palentèmedyè poupou mounn

**Mwayen pou anpeche maladi sa yo**

- byen pwòpte dlo n'ap bwè
- pèmèt tout mounn jwenn dlo. Anplisdesa, tout mounn dwe pwòpte kò yo ansanm ak tout bagay k'ap sèvi andedan kay
- anpeche mounn poupou ak pipi nenpòt kote
- dekontamine poupou ak pipi
- tout mounn dwe byen pwòpte manje y'ap manje

**Tout mounn dwe byen lave men yo, anvan yo al nan dlo a osnon nan manje a.**

# Etap transfòmasyon dlo nan lanati



1. Lapli
2. Swentman dlo nan tè a
3. Deplasman dlo
4. Sous
5. Pi
6. Larivyè, lak, eks.
7. Nap dlo
8. Evaporasyon
9. Lanmè
10. Nap dlo pi fon
11. Transpirasyon

# Ranmasay dlo lapli pou sèvis nan kay




Men, pa blye youn rezèvwa dlo fèt pou li byen bati pou anpeche bèt ak dlo k'ap kouri sou tè antre andedan li nan rejyon kote tiyo yo antre nan rezèvwa a ak nan rejyon kote kouvèti a vin chita sou bouch rezèvwa a.

# Mwayen pou nou lave dokay la anvan nou kòmanse ranmase dlo lapli a




Nou dwe sèvi ak valv ak men an pou nou voye premye dlo ki tonbe sou dokay la jete. Depi nou fin voye premye dlo a jete, nou remete valv la nan pozisyon li pou dlo a k'ap al tonbe nan rezèvwa a.

# Kouman nou kapab pran dlo sou dokay




Fè youn dal epi fè youn tiyo an fèblan sòti nan pwent dal la jouk sou youn barik osnon youn gwo kànari.

# Youn fason grandyoz pou nou ranmase dlo




Fè youn dal, konekte youn tiyo an fèblan nan pwent dal la. Mete youn tuil nan tèt tiyo an fèblan an kote li kontre ak dal la. Fè lot bout dal la antre nan youn ti basen ki anba tè. Mete youn fè tiyo an fòm zèd ki sòti nan ti basen an pou li al konete nan youn pi gwo basen, kote k'ap gen youn filtè ak sab, youn tiyo ki sòti sou deyò, pou pèmèt lè rive nan dlo a ak youn ponp.

Pa bliye : ti basen an ak gwo basen an kapab anba tè osnon sou deyò.

# Ranmasay dlo sou dokay




Mete youn tuil kouvri dal la. Konekte tiyo dal la ak youn rezèvwa (pou ranmase dlo a). Mete youn lavay otomatik sou do rezèvwa a pou filtre dlo a anvan li pase nan tiyo ki pou al lage li nan rezèvwa a.

P. B. : - Nou mountre rezèvwa a louvri pou konprann desen an. Men, fòk li kouvri pou anpeche dlo a kontamine.

- Lavay otomatik la kap genyen youn valv ak men ak youn filtè ak sab.

# Metòd pou kapte dlo nan youn gwo sous




Lè n'ap kapte youn sous, fòk nou fè atansyon pou li pa kontamine. Si se youn gwo sous, n'a fouye tè a pou fè youn ti galri. Apresa, n'a mete wòch ak gravye epi n'a depoze tiyo a nan mitan yo. Konsa, dlo ki ale nan rezèvwa a ap pi bon.

# Metòd pou kapte dlo nan youn ti sous




Lè n'ap kapte youn sous, fòk nou fè atansyon pou li pa kontamine. Si se youn ti sous, n'a fouye tè a pou fè youn ti galri. Apresa, n'a mete wòch ak gravye pou dlo a ale tonbe drèt nan rezèvwa a.

## Youn desen ki montre mounn jan yo kap ranmase dlo ki sòti nan sous san twòp salte sou deyo pa antre ladan



# Filtè dlo ak sab sèlman




A - gri ki pou anpeche salte bloke filtè.
B - fèy tòl kloure sou youn ankadreman an bwa ki sèvi kòm kouvèti.
C - bidon osnon dwoum an metal.
D - youn ti wòch plat pou amòti frap dlo a.
E - youn kouch sab ki pa dwe gen youn epesè pi piti pase 600 milimèt.
F - 30 milimèt gravye gwosè grenn pitimi.
G - Tiyo ak gri pou jete dlo ki anplis
H - Tiyo pou pran dlo filtre
I - brik osnon blòk pou mete filtè a chita
J - klou ki nan bwa arebò filtè a pou lè rantre andedan filtè a.

Referans : *Village Technology Handbook 2*, Department of State, Agency for International Development, Washington, D.C. 20523, U.S.A.

# Filtè dlo ak sab




Lè filtè dlo ak sab la fèt àn beton, nou pap kab pèse fon an. Konsa, nou kap mete youn tiyo ak twou nan mitan kouch gravye a pou ranmase dlo filtre a.

# Filtè dlo ak sab ak chabon



Si nou vle nou kap prepare youn filtè sab ak chabon, monte li sou pikèt epi mete veso nou anba li pou nou ranmase dlo pwòp.

Nou kap pran youn barik osnon youn gwo bidon, pèse anba li epi mete youn kouch gravye nan fon an, sou gravye a mete youn kouch sab, sou sab la mete youn kouch chabon, sou chabon an mete youn lòt kouch sab, sou sab sa a mete youn lòt kouch chabon, sou chabon sa a mete youn dènyè kouch sab epi anlè nèt ou ap kouvri dènyè kouch sab sa a ak youn kouch gravye.

# Vèso pou dezenfekte pi ak basen




Lè nou gen youn basen osnon youn pi, si dlo a klè, nou kap sèvi ak modèl sa a pou nou dezenfekte-l. Lè konsa, n'a plonje veso a plizyè fwa nan pi a osnon nan basen an, jouktan odè klowòks la rete nan dlo a pandan ven minit. Nou kap fè sa chak fwa odè klowòks la fini nan dlo a.

P. B. : Veso sa a pa dwe rete nan dlo a tout tan. (Li dwe fè antre sòti).

Lè nou remake veso a pa gen klowòks ankò, nou dwe mete lòt klowòks ladan.

# Kontaminasyon pi ak poupou




Lè nou mete kay bèt kou cheval, milèt, bourik eksetera tou pre youn pi, dlo poupou bèt sa yo ka sikile anba tè a jouk y'al kontamine dlo pi a. Gen de fason pou nou elimine pwoblèm sa a : younn se fouye pi a lwen kay bèt yo, lòt la se fouye pi a nan youn pozisyon ki bay sou anwo kay bèt yo.

# Kontaminasyon pi ak fatra




Si yo mete youn depotwa tou pre youn nap dlo dous, dlo ki sòti nan fatra yo osnon dlo lapli ki al melanje ak fatra pral souse nan tè a jouk li rive nan nap dlo dous la. Gen de fason pou nou elimine pwoblèm sa a : younn se fouye pi a lwen depotwa a, lòt la se fouye pi a nan youn pozisyion ki bay sou anwo depotwa a.

# Prekosyon lè n'ap fouye youn pi




Youn pi ki pa fouye fon fon nan tè, ka vin kontamine pi vit pase younn ki fouye byen fon. Pami salte ki kap al nan pi a, genyen dlo poupou mounn, kou dlo poupou bèt ansanm ak lòt salte.

# Pi piti distans ki dwe separe larivyè, latrin, kay ak pi dlo




Ant pi ak latrin lan dwe gen youn distans 30 mèt. Ant latrin lan ak larivyè a distans lan fèt pou li 15 mèt. Fondasyon kay la fèt pou li genyen youn distans 3 mèt ak latrin lan.

«Antonio Miguel» fèt OKAP, Ayiti jou 8 Janvye 1948. Lè li te fin etidye nan «Collège Notre-Dame du Perpétuel Secours» nan vil OKAP, li te anseye syans nan lekòl sa a pandan twazan. Apresa, »Antonio» te antre o Kebèk, kote li te ètidye biyochimi nan «Université de Montréal», ak administrasyon piblik nan «École Nationale d'Administration Publique de Hull».

Kounye a, Antonio se responsab kontwòl kalite laboratwa nan «Communauté Urbaine de l'Outaouais». Pandan li te Monreyal la, li te anseye syans nan C.E.C.M., epi li te travay kòm konsiltan nan domèn chimi pou «Lavalin». Sepandan, malgre tout konesans Antonio nan domèn teknoloji avanse yo, li toujou gen youn enterè espesyal pou domèn teknoloji adapte yo. Pou li menn, se sèl mwayen ki kapab pèmèt peyi pòv kou Ayiti yo kontwole pwòp tèt yo, pou yo gen youn lavni miyò. Devan sitiyason ijan epi malouk afè dlo a nan peyi Dayiti, Antonio wè li nesesè pou li ban nou Dlo se lavi.

Dlo se lavi se youn liv pou satiyèt lespri mounn, depane yo epitou pèmèt yo kontwole sitiyason an. Ak solisyon pratik epi rapid Antonio ban nou yo, liv sa a va amelyore sante nou, konsa li ka kontribye nan vrè devlopman peyi a.

*Anna-Marie Miguel*